لَن تَنَالُواْ ٱلۡبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ
فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٞ ٩٢ ۞كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلّٗا لِّبَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسۡرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ مِن قَبۡلِ أَن تُنَزَّلَ
ٱلتَّوۡرَىٰةُۚ قُلۡ فَأۡتُواْ بِٱلتَّوۡرَىٰةِ فَٱتۡلُوهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ
٩٣ فَمَنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩٤ قُلۡ صَدَقَ ٱللَّهُۗ فَٱتَّبِعُواْ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ
وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٥ إِنَّ أَوَّلَ بَيۡتٖ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي
بِبَكَّةَ مُبَارَكٗا وَهُدٗى لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩٦ فِيهِ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ مَّقَامُ
إِبۡرَٰهِيمَۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنٗاۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلۡبَيۡتِ
مَنِ ٱسۡتَطَاعَ إِلَيۡهِ سَبِيلٗاۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ
٩٧ قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ
عَلَىٰ مَا تَعۡمَلُونَ ٩٨ قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن
سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ تَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَأَنتُمۡ شُهَدَآءُۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٩ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ فَرِيقٗا
مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَرُدُّوكُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ كَٰفِرِينَ ١٠٠

الجزء ٤ الحزب ٧

(92) Yaa Mu'uminootaa! Mindaa warra toltuufi sadarkaa isaanii hanga qabeenya keessan ishee jaalattan karaa Rabbii keessatti arjoomtanutti hin dhaqqabdan. Wanta isin kennattan xiqqoos ta'ee baay'ee isaa Rabbiin niyyaafi hojii keessan ni beeka; hundaa hojii isaatiin mindeessuuf jira.

(93) Nyaanni gaariin hundinuu ilmaan Israa'iiliif halaala ture. Waan Ya'aquub odoo Tawraat hin bu'in dura of irratti haraama godhe malee isaan irratti haraama hin godhamne. Akka yahuudaan haraamomsuun sun Tawraatiin keessa jira jettuu miti. Yaa Nabiyyichaa! Yoo kan dhugaa dubbattan taataniif Tawraatiin fidaatii waan jedhaartan kana keessatti ishee dubbisaa jedhiin. Ni dhama'an. Ishee hin finne. Kun fakkeenya tokko kan yahuudaan Tawraatiin jijjiiruufi irratti kijibuu isaanii akeekuudha.

(94) Namni erga ragaan 'wanti Ya'aquub of irratti haraama godhe odoo Rabbiin biraa hin taane isumatu of irratti haraama godhe' jedhu ifa galee namni Rabbirratti kijiba uume warri kun haqa dhiisuudhaan isaantu miidhaa raawwattoota.

(95) Yaa Nabiyyichaa! 'Rabbiin waan Ya'aquub irraa nutti himeefi sharii'aa hunda keessatti dhugaa dubbate' jedhi. Amantii Ibraahiim kan amantii hunda irraa gara amantii haqaatti dabde hordofaa. Inni mushrika irraa hin taane.

(96) Jalqabni mana namootaaf dachii irratti ijaaramee Isa Makkaah keessaati. Inni mana barakaa bu'aa baay'ee kan diiniifi addunyaa qabuudha. Isa keessa aalama hundaaf qajeelumatu jira.

(97) Mana kana keessa mallattoo ifaa kan akka hojii hajjii kan kabajaafi sadarkaa isaa agarsiisutu jira. Mallattoolee kana keessa dhagaa ishee Ibraahiim ogga jidaara (dadaa) ka'abaa ol kaasu irra dhaabatetu jira; akkasumas namni isa seene sodaan isarraa deema; rakkoon isa hin tuqu. Rabbiif namoota warra gara sana dhaqqabuu danda'an irratti mana kana dhaqanii hojii hajjii raawwachuun dirqama. Namni dirqama hajjiitti kafare Rabbiin kaafira kanaafi aalama hundarraa dureessa.

(98) 'Yaa abbootii kitaabaa maaliif ragaa dhugaa ta'uu nabi Muhammad (saw) akeektu mormitu?' jedhi. Isaan keessaa gariin ragaa Tawraatiifi Injiil ittiin dhufeedha. Rabbiin hojii keessan kana ni beeka; ragaa bahas. Isaan isin mindeessuuf jira.

(99) Yaa Nabiyyichaa! 'yaa abbootii kitaabaa namoota amantii Rabbitti amanan, amanticha dhugaarraa gara dharaatti, namoota immoo qajeeluma irraa gara jallinaatti dabsuu feetanii odoo amantiin kun dhugaa ta'uu beektanuu maaliif diinii Rabbii irraa dhorgitu?' jedhi. Rabbiin hojii keessan kan Isatti kafaruufi karaa Isaa irraa dhorguu ta'e dagataa miti.

(100) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Yoo garee abbootii kitaabaa irraa ta'an yahuudaafi nasaaraa waan isaan jedhan keessatti hordoftan, waan isaan yaadan yaada isaanii qeebaltan, sababa hisdiifi qajeeluma irraa jallachuu isaan bira jiruutiin, erga iimaanaatii gara kufriitti isin deebisu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kijiba yahuudaan Rabbiifi nabiyyoota isaa irratti uumtu, kijiba kana irraa tokko kan Ya'aquub nyaata garii haraama godhe Tawraat keessatti bu'eera jechuudha.
- Bakki ibaadaa irra kabajamaan mana Rabbii Haramiin jiru. Inni jalqaba mana ibaadaa Rabbiitiif ijaarameeti. Isa keessa waan bakka biraa hin jirretu jira.
- Rabbiin dirqamummaa hajjii jabeessuuf jecha jechoota ciccimoodhaan dubbate.

وَكَيۡفَ تَكۡفُرُونَ وَأَنتُمۡ تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمۡ
رَسُولُهُۥۗ وَمَن يَعۡتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدۡ هُدِيَ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٠١
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم
مُّسۡلِمُونَ ١٠٢ وَٱعۡتَصِمُواْ بِحَبۡلِ ٱللَّهِ جَمِيعٗا وَلَا تَفَرَّقُواْۚ وَٱذۡكُرُواْ
نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ كُنتُمۡ أَعۡدَآءٗ فَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِكُمۡ
فَأَصۡبَحۡتُم بِنِعۡمَتِهِۦٓ إِخۡوَٰنٗا وَكُنتُمۡ عَلَىٰ شَفَا حُفۡرَةٖ مِّنَ
ٱلنَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنۡهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ
تَهۡتَدُونَ ١٠٣ وَلۡتَكُن مِّنكُمۡ أُمَّةٞ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلۡخَيۡرِ وَيَأۡمُرُونَ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٤
وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُواْ وَٱخۡتَلَفُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ
وَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١٠٥ يَوۡمَ تَبۡيَضُّ وُجُوهٞ وَتَسۡوَدُّ
وُجُوهٞۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡوَدَّتۡ وُجُوهُهُمۡ أَكَفَرۡتُم بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡ
فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ١٠٦ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبۡيَضَّتۡ
وُجُوهُهُمۡ فَفِي رَحۡمَةِ ٱللَّهِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٠٧ تِلۡكَ ءَايَٰتُ
ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۗ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٨



(101) Akkamumatti erga iimaana keessaniitii odoo sababni guddaan iimaana irratti isin gadi dhaabu jiruu kafartu? Keeyyattoonni Rabbii isin irratti dubbifamaarti; ergamaan Isaa Muhammad (saw) isiniif ibsaara. Namni kitaaba Rabbiitiifi sunnaa ergamaa Isaa qabate dhugumatti Rabbiin gara karaa qajeelaa jallinni isa keessa hin jirree isa qajeelcheera.

(102) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Dhugaa sodaa Rabbii keessan sodaadhaa. Kunis ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaani. Hanga duuti isinitti dhufutti amantii keessan qabadhaa.

(103) Yaa Mu'uminootaa! Qur'aanaafi hadiisa qabadhaa. Waan adda bahuutti isin geessu hin hojjatinaa. Tola Rabbii kan inni ogga isin Islaamaan dura diina turtanii sababa xiqqoo irratti wal loltan, Islaamaan qalbii keessan walitti qabee tola Rabbiitiin amantii keessatti obboleeyyan wal mararfataniifi tola walii yaadan taatan. Sanaan dura kufrii keessaniin ibidda seenuutti dhihoo turtanii Rabbiin Islaamaan isheerra bilisa isin baasee gara iimaanaa isin qajeelche. Rabbiin akkuma kana isiniif ibse akka isin gara karaa sirrii qajeeltanuuf waan addunyaafi aakhiraatti haala keessan tolchu isiniif ibsa.

(104) Yaa Mu'uminootaa! Isin irraa jamaa'aan gara khayrii waan Rabbiin jaalatu hundatti waamtu, gaariitti ajajjuufi hamtuu irraa dhorgitu haa jiraattu. Warri amala kanaan ibsaman isaan addunyaafi aakhiraatti warra milkiiti.

(105) Yaa Mu'uminootaa! Akka abbootii kitaabaa kan adda bahanii garee gareetti qoodamanii erga ragaan ifaan Rabbiin biraa isaanitti dhufee amantii isaanii keessatti wal dhabanii hin ta'inaa. Warri dubbataman kun isaaniif adabbii guddaatu Rabbiin bira isaaniif jira.

(106) Adabbiin guddaan kun Guyyaa Qiyaamaa ogga fuulli warra iimaanaa gammachuufi milkuu irraa iftee fuulli kaafirootaa immoo gaddaafi naasuu irraa dukkanooftu isaan irratti buuti. Warra guyyaa san fuulli isaanii gurraachofte isaan dheekkamuuf jecha 'tawhiida Rabbiifi waadaa inni akka Isatti hin qindeessine isin seensise erga mirkaneessitanii fudhattanii booda itti kafartanii? Adabbii Rabbiin sababa kufrii keessanii isiniif qopheesse dhandhamaa' jedhama.

(107) Warri fuulli isaanii ife immoo qubannaan isaanii jannata qananii keessa. Ishee keessa qananii hin banneefi hin jijjiiramne keessa yeroo hunda jiraatu.

(108) Keeyyatattii waadaafi dinniina of keessaa qabdu kana dhugaadhaan sirratti dubbifna. Rabbiin aalama irraa nama tokkoofuu miidhaa hin fedhu. Inumaa nama tokkollee waan harki isaa hojjatteen malee hin adabu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Fedhii abbootii kitaabaa hordofuun gara jallinaafi amantii Rabbii irraa fagaachuutti nama harkisa.
- Qur'aanaafi hadiisa qabachuun waan haqa irratti gadi nama dhaabu, jallinaafi qoqqoodama irraa nama dhorgu isa guddaadha.
- Wal dhabbiifi qoqqoodaan ummata kana keessatti waa'ee aqiidaa keessatti argamu abbootii kitaabaa warra darbaniin wal fakkaata.
- Gaariitti ajajuufi hamtuu irraa dhorguun dirqama. Sababni isaas milkuufi jijjiiramuun ummata tokkoo isheedhaani.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ١٠٩
كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ
وَتَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِۗ وَلَوْ ءَامَنَ أَهْلُ
ٱلْكِتَٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمۚ مِّنْهُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ
ٱلْفَٰسِقُونَ ١١٠ لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًىۖ وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ
يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١١١ ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ
ٱلذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوٓاْ إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ ٱلنَّاسِ
وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْمَسْكَنَةُۚ ذَٰلِكَ
بِأَنَّهُمْ كَانُواْ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلْأَنۢبِيَآءَ
بِغَيْرِ حَقٍّۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعْتَدُونَ ١١٢ ۞ لَيْسُواْ الحزب ٧
سَوَآءًۗ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ أُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَتْلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ ١١٣ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ
ٱلْـَٔاخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ
وَيُسَٰرِعُونَ فِي ٱلْخَيْرَٰتِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٤ وَمَا
يَفْعَلُواْ مِنْ خَيْرٍ فَلَن يُكْفَرُوهُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ١١٥



(109) Mootummaan waan samiifi dachii keessa jiru hundaa kan Rabbii qofa. Uumamni hunduu gara Isaa deebi'u; hundaawuu hanga isaaf malu mindeessa.

(110) Yaa ummata Muhammad (saw) isin iimaanaafi hojii keessan keessatti caaltuu ummataa Rabbiin namootaaf ishee baase, hundarra kan namoota fayyaddan taataniittu. Gaariitti ajajju; hamtuu irraa dhorgitu. Iimaana muramaa hojiin isa dhugoomsu Rabbitti amantu. Odoo abbootiin kitaabaa yahuudaafi nasaaraa irraa ta'an Muhammaditti (saw) amananii silaa addunyaafi aakhiraa isaaniitti caalaa isaaniif ta'a. Abbootii kitaabaa irraa namoota xiqqootu waan Muhammad (saw) fudhatee dhufetti amanan; baay'een isaanii immoo amantii Rabbiifi sharii'aa isaa irraa bahoodha.

(111) Diinummaan isaanii hanguma fedheyyuu yoo ta'e amantii keessaniifi lubbuu keessan hin miidhanu. Garuu arraba isaaniitiin amantii keessan arrabsuu, itti qishinuufi kkf'n isin rakkisu. Yoo isiniin lolaniif cabanii fuuldura keessanii baqatu. Yoomuu isin irratti hin tumsamanu.

(112) Xinneenyiifi salphinni bakkuma isaan jiranutti yahuudaatti marseera. Waadaa Rabbiin biraa ta'e yookiin namoota biraa ta'een malee nagaa hin ta'anu. Dallansuu Rabbiitiin deebi'an. Dhimmaafi hiyyummaan isaanitti marfamte. Sababni kun isaan irratti godhameef waan isaan keeyyattoota Rabbitti kafaranii nabiyyoota isaa ajjeesaniifi. Kun ammas sababa yakkaafi daangaa taruu isaaniiti.

(113) Abbootiin kitaabaa hundi haalli isaanii tokkoo miti; isaan irraa gareen amantii Rabbii irratti gadi dhaabattu ni jirti. Sa'aatii halkanii keessa salaataa aayattoota Rabbii qara'u. Gareen kun ergamuu Ergamaa Rabbii (saw) dura ture. Isaan irraa namni ergamuu isaanii dhaqqabe ni amane.

(114) Iimaana sirrii Rabbiifi guyyaa aakhiraatti amanu; gaariitti ajaju hamtuu irraa dhorgu. Gara hojii khayriitti ariifatu. Yeroo khayrii ni booji'atu. Gabroonni Rabbii warri amala kanaan ibsaman warra niyyaafi hojiin isaanii toleedha.

(115) Hojiin toltuun warri kun hojjatu xiqqoollee ta'u isaan duraa hin badu. Mindaan isaanii hin hir'atu. Rabbiin warra ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaatan ni beeka. Hojii isaanii irraa homaa isa hin dhokatu. Isaan mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Wanti guddaan ummata kana adda godhu erga Rabbitti amanuutii gaariitti ajajuufi hamtuu irraa dhorguudha.
- Rabbiin warra kitaabaa irratti sababa fincilaa, amantii Rabbii irraa deebi'uufi waadaa diiguutii isaaniitiin hanga Guyyaa
- Qiyaamaatti xinneenya isaanirratti murteesse.
- Abbootiin kitaabaa haalli isaanii tokkoo miti; isaan irraa kan ajaja Rabbiitiin dhaabbatanuufi amantii isaa hordofantu jiru. Isaan kanaaf mindaa guddaatu jira. Isaan kun ergamuu Muhammadiin (saw) dura turan.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ
ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١٦
مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا
صِرٌّ أَصَابَتۡ حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ وَمَا
ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا
وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي
صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨
هَٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ
كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ
ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ١١٩ إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن تُصِبۡكُمۡ
سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ بِهَاۖ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ كَيۡدُهُمۡ
شَيۡـًٔاۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ١٢٠ وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ
تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١



(116) Warri Rabbiifi ergamaa Isaatti kafaran qabeenyiifi ilmaan isaanii Rabbirraa homaa isaan irraa hin deebisanu. Adabbii isaa isaan irraa hin deebisu; rahmata Rabbii isaaniif hin fidu. Inumaayyuu adabbii isaaniif dabala. Isaan warra ibiddaa kan ishee keessatti hafanuudha.

(117) Fakkeenyi wanti kaafiroonni kun karaa khayrii keessatti kennatanuufi mindaan ishee kan isaan eeggatan akka qilleensa qorri cimaan ishee keessa jiru qonnaa ummata lubbuu ofii miidhanii tuqxee qonnaa isaanii balleessiteeti. Akkuma qilleensattiin kun qonnaa isaanii balleessite kufriin hojii isaanii kan isaan mindaa ishee eegaaranu balleessiti. Rabbiin isaan hin miine; inumaa isaantu sababa kufriitiifi ergamaa Isaa sobsiisuutiin lubbuu isaanii miidhan.

(118) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Mu'uminootaan ala jaalalloo iccitii kan isaanitti iccitiifi dhimma keessan dhuunfaa itti mul'iftan hin godhatinaa. Isaan isin miidhuufi haala keessan balleessuu fedhuu irraa hin gabaabbatanu. Waanuma isaan cinqee isin miidhu jaallatu. Jibbaafi diinummaan amantii keessan arrabsuu, jidduu keessan seenuufi iccitii keessan babal'isuun arraba isaanii irraa ifa galeera. Jibbaan qomti isaanii dhokfattu immoo kanarra guddaadha. Yaa Mu'uminootaa! Yoo kan Rabbii keessan irraa waan isinitti buufame hubattan taataniif ragaa ifaa waan addunyaafi aakhiraa keessan keessatti isin fayyadu isiniif ibsa.

(119) Yaa Mu'uminootaa! Dhaga'aa isin ummata sana ni jaalattu; toltuu isaaniif yaaddu. Isaan immoo isin hin jaalatanu. Toltuus isiniif hin yaadanu. Inumaa isin jibbu. Isin kitaabota hundatti amantu. Kitaabni isaaniis kana keessaa tokko. Isaan kitaaba Rabbiin nabiyyii keessanitti buusetti hin amananu. Yeroo isiniin wal qunnaman arraba isaaniitiin 'amanne' jedhu. Yeroo gariin isaanii gara gariitti kophaa bahan tokkummaa, walii galteefi guddina Islaamaa isin irra jirtaniifi xinneeya ofii irra jiran dallanuu irraa kan ka'e fiixee quba isaanii ciniinu. Yaa Nabiyyichaa! Ummata kanaan 'hanga dallansuudhaan duutanutti waanuma irra jirtanurra turaa. Rabbiin iimaanaafi kufrii qoma keessa jiru ni beeka' jedhi.

(120) Yaa Mu'uminootaa! Yoo qananiin kan akka diina irratti tumsamuu, qabeenyaafi ilmaan isinii dabalachuu isiniif argame gaddaafi yaaddootu isaan qabata. Yoo rakkoon kan akka diinni isin irratti tumsamuu, qabeenyaafi ilmaan keessan hir'achuu yoo isin mudate sanatti ni gammadu; isin arrabsus. Yoo ajajaafi murtii Rabbii irratti obsitan tooftaafi rakkisuun isaanii isin hin miidhu. Rabbiin tooftaa isaan hojjataaranutti marsaadha; xiqqeenyaan isaan deebisuuf jira.

(121) Yaa Nabiyyichaa! Ogga lola Uhudii keessatti jalqaba guyyaa mushrikootaan loluudhaaf baatu, yeroo mu'uminoota bakka isaan irratti lolan irra qubachiiftee hunda isaaniitiifuu bakka isaanii ibsitu yaadadhu. Rabbiin jecha isaanii dhagahaadha; gocha isaaniis beekaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafiroota jaalalloo iccitii kan dhimma dhuunfaa ittiin maryattuufi iccitii mu'uminaa ittiin geessu godhachuun dhorgamuu,
- Bifa kaafiroonni ittiin mu'uminootaaf diina ta'an keessaa tokko ogga rakkoon isaan mudate gammaduufi yoo gaariin isaan tuqe gadduudha.
- Tooftaa kaafirootaa kana jalaa karaan ittiin bahan obsuufi sodaa mul'ifachuu dhiisuudha. Ergasii sodaa Rabbii qabachuu, waan humnaafi tumsaaf sababa ta'u hojjachuudha.

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَاۗ وَعَلَى ٱللَّهِ
فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢٢ وَلَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدۡرٖ وَأَنتُمۡ أَذِلَّةٞۖ
فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢٣ إِذۡ تَقُولُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ
أَلَن يَكۡفِيَكُمۡ أَن يُمِدَّكُمۡ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
مُنزَلِينَ ١٢٤ بَلَىٰٓۚ إِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأۡتُوكُم مِّن فَوۡرِهِمۡ
هَٰذَا يُمۡدِدۡكُمۡ رَبُّكُم بِخَمۡسَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ
١٢٥ وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ لَكُمۡ وَلِتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦۗ
وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١٢٦ لِيَقۡطَعَ طَرَفٗا
مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوۡ يَكۡبِتَهُمۡ فَيَنقَلِبُواْ خَآئِبِينَ ١٢٧
لَيۡسَ لَكَ مِنَ ٱلۡأَمۡرِ شَيۡءٌ أَوۡ يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡ أَوۡ يُعَذِّبَهُمۡ فَإِنَّهُمۡ
ظَٰلِمُونَ ١٢٨ وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن
يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢٩ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضۡعَٰفٗا مُّضَٰعَفَةٗۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٣٠ وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتۡ
لِلۡكَٰفِرِينَ ١٣١ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٣٢



(122) Yaa Nabiyyichaa! Waan garee mu'uminootaa lama kan Banii Salimaafi Banii Haarisaa irraa ta'aniin uumame kan isaan dadhabanii ogga munaafiqoonni deebi'an deebi'uu fedhanii yaadadhu. Rabbiin warra kana lola irratti gadi dhaabuufi waan isaan yaadan irraa isaan dhorguun isaan tumsa. Mu'uminoonni haala isaanii hunda keessattuu Rabbirratti haa hirkatanu.

(123) Lola Badrii keessatti odoma isin sababa lakkoofsiifi qophiin keessan xiqqaachuutiin dadhabaa taatanii jirtanuu Rabbiin mushrikoota irratti isin tumseera. Akka qananii Rabbiin isinirratti oole galateeffattanuuf jecha Rabbiin sodaadhaa.

(124) Yaa Nabiyyichaa! Ogga mu'uminootaan lola Badrii keessatti yeroo isaan loltoonni dabalataa mushrikootaaf dhufuu dhaga'an isaan sabachiisuuf jecha 'Rabbiin maleykota kuma sadii kan isa biraa bu'aniin isin gargaaruun isiniif hin ga'uu?' jettu yaadadhu.

(125) Eeyyee; sun isiniif ga'a. Gargaarsa Rabbiin biraa ta'e kan biraatiin isin gammachiisuutu isiniif jira. Innis yoo lola irratti obsitanii Rabbiin sodaattan yeroo sana keessa mushrikootaaf gargaaraan ariitiidhaan dhufe Rabbiin maleykota kuma shan kan mallattooddhaan mataa isaaniitiifi faradoota isaanii beeksisanuun isin gargaara kan jedhuudha.

(126) Gargaarsaafi maleykaa isiniif dabaluu kana Rabbiin oduu gammachiisaa lubbuun keessan ittiin tasgobbooftu isiniif taasise. Tumsi dhugaa kana qofaanii miti; tumsi dhugaa Rabbii Isa injifataa homaa Isa hin mo'anneefi ogeessa biraayyi.

(127) Tumsi inni guyyaa lola Badrii isiniif argame Rabbitu garee warra kafaranii ajjeechaadhaan halaakuufi garee biraa immoo xiqqeessuu fedheeti. Isaan cabsuudhaan dallansiisee luynummaafi xinneenyaan haa deebi'anuufi.

(128) Yeroma ergamaan Rabbii (saw) matootii mushrikaa erga rakkoon isaan irraa guyyaa Uhudii muslima mudatee halaaka irratti kadhatanu Rabbiin immoo 'dhimma isaanii irraa gahee homaa hin qabdu; amriin hunduu kan Rabbiiti. Hanga Rabbiin jidduu keessanitti murteessu, yookiin qajeeluma isaanii arjoomutti yookiin immoo kufrii isaanii irra turanii isaan adabutti obsi. Isaan zaalimoota ibidda haqa godhatanuudha' jedhe.

(129) Wantoonni samiifi dachii keessaa uumuufi garagaggaalchuu keessatti hunduu kan Rabbiiti. Gabroota Isaa irraa abbaa fedheef ni araarama; abbaa fedhe immoo haqa Isaatiin ni adaba. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(130) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Qabeenya keessan (indoo) irratti dabalata dachaa akka warra wallaalaatti fudhachuudhaan dhala nyaachuu irraa fagaadhaa. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Kanaan milkaa'uun keessan ni kajeelama.

(131) Jidduu keessaniifi jidduu ibidda ishee Rabbiin kaafirootaaf qopheessee tiksaa godhadhaa. Sunis gaarii hojjachuufi hamtuu dhiisuudhaani.

(132) Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiifi ergamaa Isaatiin bulaa. Kanaan addunyaafi aakhiraatti rahmata argachuun keessan ni mala.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Akka namoonni isheedhaan gorfamanuuf jecha qananiifi adabbii isaan eeggatuun namoota gorsuun eeyyamamaadha.
- Sababni guddaan tumsa Rabbiitiifi rahmata Isaa gabroottaniif fidu sodaa Rabbiitiifi rakkina irratti obsuudha.
- Amriin hunduu kan Rabbiiti. Waan fedhe murteessa. Mu'uminni dhugaa ajaja Rabbii jala butama; murtii isaatiin bula.
- Yakki kan akka dhala nyaachuu waan nama salphiftu keessaa isa guddoodha.
- Dhorgaan dhalaa jidduu keeyyattoota waa'ee lola Uhudii dubbattuutti dhufuun ishee sharii'aan Islaamaa guutuu ta'uufi walitti hidhannaa qabaachuu ishee ibsuudhaafi.

ربع الحزب ٧

۞ وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا
ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ أُعِدَّتۡ لِلۡمُتَّقِينَ ١٣٣ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ
فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلۡكَٰظِمِينَ ٱلۡغَيۡظَ وَٱلۡعَافِينَ
عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣٤ وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُواْ
فَٰحِشَةً أَوۡ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ
لِذُنُوبِهِمۡ وَمَن يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمۡ يُصِرُّواْ عَلَىٰ مَا
فَعَلُواْ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٣٥ أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغۡفِرَةٞ مِّن
رَّبِّهِمۡ وَجَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَنِعۡمَ
أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ١٣٦ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُمۡ سُنَنٞ فَسِيرُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ
١٣٧ هَٰذَا بَيَانٞ لِّلنَّاسِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ١٣٨
وَلَا تَهِنُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ
١٣٩ إِن يَمۡسَسۡكُمۡ قَرۡحٞ فَقَدۡ مَسَّ ٱلۡقَوۡمَ قَرۡحٞ مِّثۡلُهُۥۚ وَتِلۡكَ
ٱلۡأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيۡنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَيَتَّخِذَ مِنكُمۡ شُهَدَآءَۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٠



(133) Hojii khayrii hojjachuufi gosa ibaadaatiin Rabbitti dhihaachuutti ariifadhaa. Kun araarama guddaa Rabbiin biraa ta'e akka argattanuufi jannata ballinni ishee samiifi dachii ta'e akka seentanuufi. Kana immoo Rabbiin warra isa sodaatanuuf qopheesse.

(134) Warri Rabbiin sodaatanu warra qabeenya isaanii yeroo ballinaafi dhiphinaa karaa Rabbii keessatti arjooman, haaloo ba'achuu danda'uu waliin dallansuu isaanii nama irraa dhorgan, warra isaan miidheef araaramaniidha. Rabbiin warra gaggaarii haala kana qaban ni jaalata.

(135) Isaan warra ogga dilii guddaa hojjatan, yookiin dilii xiqqaa hojjachuudhaan carraa isaanii hir'isan Rabbiin yaadatanii adabbii inni yakkamtootaaf qopheesseefi waadaa inni warra sodaataniif seene yaadatanii gaabbanii Rabbii isaanii irraa dilii isaanii dhoksuufi ittiin isaan qabuu dhiisuu kajeelaniidha. Sababni isaas Rabbiin malee kan dilii dhiisu hin jiru. Odoo dilii hojjachuu isaaniifi Rabbiin dilii hunda ni dhiisa jechuu beekanuu yakka isaanii irra hin turanu.

(136) Warri amala gaarii kanaan ibsaman mindaan isaanii Rabbiin dilii isaanii dhoksuu, irra isaaniif taruufi aakhiraatti isaaniif jannata jala gamoo ishee laggeen yaatu ishee keessa yeroo hundaaf hafoo ta'uudha. Mindaan kun warra ajaja Rabbiitiin hojjatanuuf toleera.

(137) Yeroo Mu'uminoonni waan guyyaa lola Uhudii isaan mudateen mokkoraman Rabbiin isaan jabeessuuf jecha 'isiniin dura aadaa Rabbii kan kaafiroota dhabamsiisuufi booda gaarii mu'uminootaaf erga isaan mokkoree ilaalee godhuun tareera. Dachii keessa deemaatii xiinxaluu waliin boonni warra Rabbiifi ergamaa Isaa sobsiisanuu akkam akka ta'e ilaalaa' jedhe. Manneen isaanii duwwaa hafte; mootummaan isaanii ni dhabamte.

(138) Qur'aanni kabajamaan kun dhugaa ibsuufi namoota dhara irraa dinniinuudha. Inni gara qajeelumaatti akeeka. Mu'uminoota badiirraa ni lola. Sababni isaas isaantu qajeelfama isa keessa jirutti fayyadama waan ta'eefi.

(139) Yaa Mu'uminootaa! Waan guyyaa Uhudii isin mudate irratti hin dadhabinaa; hin gaddinaa. Kun isiniif hin barbaachisu. Iimaana keessaniin isintu irra ta'a. Yoo kan Rabbiifi waadaa inni mu'uminaaf seene kan dhugoomsitan taataniif gargaarsa Rabbiitiifi nasrii isaa kajeeluudhaan irra taatu.

(140) Yaa Mu'uminootaa! Yoo guyyaa lola Uhudii madaafi ajjeechaan isin mudates kaafirootas madaafi ajjeechaan fakkii isin tuqee mudateera. Guyyootii kana Rabbiin jidduu namootaa mu'uminas ta'anii kaafiraa tumsaafi salphisuudhaan iccitii guddaadhaaf jecha ni jijijjiira. San keessaa tokko akka mu'uminoonni haqiiqaa munaafiqaa baranuufi. Kan biroo immoo abbaa fedhe karaa isaa keessatti wareegama taasisuun kabajuufi. Rabbiin warra karaa isaa keessatti qabsaa'uu dhiisuudhaan lubbuu isaanii miidhan hin jaalatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo booji'achuufi odoo isheen hin darbin ibaadaa Rabbii gochuuf jecha gara hojii gaariitti ariifachuu,
- Amala warra Rabbiin sodaatanuu kan isaan ittiin jannata seenuu haqa godhatan keessaa tokko haala kam keessattuu arjoomuu, dallansuu liqimsuu, namootaaf dhiifama godhuufi uumamatti tola ooluudha.
- Haala ummattoota darbanii ilaaluun waan xinxallaafi gorsa qalbii namaa keessa seensisu keessaa isa guddaadha.

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَمۡحَقَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٤١ أَمۡ
حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ
مِنكُمۡ وَيَعۡلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٢ وَلَقَدۡ كُنتُمۡ تَمَنَّوۡنَ ٱلۡمَوۡتَ مِن
قَبۡلِ أَن تَلۡقَوۡهُ فَقَدۡ رَأَيۡتُمُوهُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ١٤٣ وَمَا مُحَمَّدٌ
إِلَّا رَسُولٞ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُۚ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوۡ قُتِلَ
ٱنقَلَبۡتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡۚ وَمَن يَنقَلِبۡ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ فَلَن يَضُرَّ
ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ وَسَيَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤ وَمَا كَانَ
لِنَفۡسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِ كِتَٰبٗا مُّؤَجَّلٗاۗ وَمَن يُرِدۡ
ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَن يُرِدۡ ثَوَابَ ٱلۡأٓخِرَةِ نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَاۚ
وَسَنَجۡزِي ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٥ وَكَأَيِّن مِّن نَّبِيّٖ قَٰتَلَ مَعَهُۥ
رِبِّيُّونَ كَثِيرٞ فَمَا وَهَنُواْ لِمَآ أَصَابَهُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَمَا ضَعُفُواْ
وَمَا ٱسۡتَكَانُواْۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٦ وَمَا كَانَ قَوۡلَهُمۡ إِلَّآ أَن
قَالُواْ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسۡرَافَنَا فِيٓ أَمۡرِنَا وَثَبِّتۡ أَقۡدَامَنَا
وَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٤٧ فَـَٔاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ ثَوَابَ
ٱلدُّنۡيَا وَحُسۡنَ ثَوَابِ ٱلۡأٓخِرَةِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٤٨



(141) Iccitii kana keessaa kan biraa mu'uminoota dilii isaanii irraa qulqulleessuu, hiriira isaanii munaafiqoota irraa qulqulleessuufi kaafiroota haqanii dhabamsiisuudha.

(142) Yaa Mu'uminootaa! Sila mokkoroofi obsa warra karaa Rabbii keessatti dhugaan qabsaa'anu adda baasuufi warra rakkoo irratti obsan adda baasuun alatti jannata seenuu feetuu?

(143) Yaa Mu'uminootaa! Kaafirootaan wal qunnamtanii karaa Rabbii keessatti wareegama argachuu hawwaa turtan. Kunoo guyyaa Uhudii waan hawwitan san ija keessaniin ilaaltanii argitaniittu. Yeroma guyyaa Uhudii Nabiyyiin (saw) ajjeefamaniiru jechuun namoota jidduutti babal'atu Rabbiin warra sababa sanaa lola irraa taa'an komatee ni jedhe:

(144) Muhammad (saw) gosuma ergamoota duraan isa taranii kan du'an yookiin ajjeefamaniiti malee homaa miti. Yoo inni ajjeefame yookiin du'e amantii keessan irraa deebituu? Jihaada dhiiftuu? Namni isin irraa amantii isaa irraa deebi'e homaa Rabbiin hin miidhu. Sababni isaas inni jabaa injifataadha. Namichi kan inni miidhu lubbuudhuma isaa hoonguu addunyaatiifi aakhiraatiif saaxiluun miidha. Rabbiin warra isa galateeffatan amantii isaaniitiifi jihaada irratti gadi isaan dhaabuun mindaa irra gaarii isaan mindeessa.

(145) Lubbuun kamuu murtii Rabbiitiin malee hin duutu. Booda yeroo hanga Rabbiin isheedhaaf barreessee umurii ishee taasise xumurtee malee. Isheerratti hin dabalamu; hin hir'ifamu. Nama hojii isaatiin mindaa addunyaa fedhe hanga isaaf murteeffame ni kenninaaf. Aakhiraatti carraan isaaf hin jiru. Nama hojii isaatiin mindaa aakhiraa fedhe mindaa ishee isaaf kennina. Warra Rabbii isaanii galateeffatan mindaa guddaa mindeessina.

(146) Nabiyyii nabiyyoota Rabbii irraa ta'an baay'eetu gareen hordoftoota isaa irraa ta'an baay'een isaa waliin lolan. Karaa keessatti madaa'uufi ajjeefamuun jihaada irraa isaan hin luynoomsine. Diinaan loluu irraas hin dadhabne. Isaaniif gadi hin jenne. Obsanii gadi dhaabbatan. Rabbiin warra rakkoo karaa Isaa keessatti isaan mudate irratti obsan ni jaalata.

(147) Jechi obsitoota kanaa ogga rakkoon kun isaan mudatu 'yaa Rabbii keenya dilii keenyaafi amrii keenya keessatti daangaa taruu keenya nuuf araarami; yeroo diina keenyaan wal qunnamne miila keenya gadi nuu dhaabi. Ummata kaafiroota irratti nu tumsi' qofa ture.

(148) Rabbiin isaan tumsuufi isaaniif mijeessuudhaan addunyaatti mindaa kenneef. Aakhiraatti immoo isaan irraa jaallachuufi jannata keessatti qananii dhaabbataa isanii kennuudhaan mindeesse. Rabbiin warra ibaadaafi waliin jireenya isaanii keessatti gaaromsan jaalata.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoota mokkoruun sunnaa Rabbii turaa kan isaan qabsaa'onni obsa qaban kaan irraa ittiin adda bahanuudha.
- Hojiin da'awaa odoma sadarkaan hangam kabajamaa ta'ee nama dhuunfaadhaan walitti hidhamuu hin qabu.
- Umuriin ilma namaa Rabbiin biratti murtooftuudha. Jireenya irratti bololuun isa hin dabalu; dura bu'uufi gootummaan ishee hin hir'isu.
- Kaayyoofi niyyaan namootaa wal dhaba. Isaan irraa namoota mindaa Rabbii fedhutu jira. Isaan irraa kan addunyaa fedhantu jiru. Hunduu hojiifi niyyaa isaatiin mindeeffamuuf jira.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
يَرُدُّوكُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ
١٤٩ بَلِ ٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلنَّٰصِرِينَ ١٥٠ سَنُلۡقِي
فِي قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعۡبَ بِمَآ أَشۡرَكُواْ بِٱللَّهِ
مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ سُلۡطَٰنٗاۖ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَبِئۡسَ
مَثۡوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥١ وَلَقَدۡ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ
وَعۡدَهُۥٓ إِذۡ تَحُسُّونَهُم بِإِذۡنِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلۡتُمۡ
وَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ وَعَصَيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَآ أَرَىٰكُم
مَّا تُحِبُّونَۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنۡيَا وَمِنكُم مَّن
يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۚ ثُمَّ صَرَفَكُمۡ عَنۡهُمۡ لِيَبۡتَلِيَكُمۡۖ
وَلَقَدۡ عَفَا عَنكُمۡۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
ثلاثة أرباع الحزب ٧ ١٥٢ ۞ إِذۡ تُصۡعِدُونَ وَلَا تَلۡوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٖ
وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ فِيٓ أُخۡرَىٰكُمۡ فَأَثَٰبَكُمۡ
غَمَّۢا بِغَمّٖ لِّكَيۡلَا تَحۡزَنُواْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمۡ وَلَا
مَآ أَصَٰبَكُمۡۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٥٣



(149) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Yoo kaafiroota yahuudaa, nasaaraafi mushrikoota irraa ta'aniin jallina isaan isin ajajan keessatti ajajamtaniif erga amantanii gara kufrii isin keessa turtaniitti isin deebisu. Addunyaafi aakhiraatti hoonga'oo taatu.

(150) Kaafiroonni yeroo isaaniin ajajamtan isin hin tumsanu; inumaa Rabbitu diina keessan irratti isin tumsa. Isaaf ajajamaa. Inni caalaa warra tumsanuuti. Isaan alatti nama tokkotti hin haajomtanu.

(151) Warra Rabbitti kafaran qalbii isaanii keessatti sababa isaan gooftaa biraa kan ragaan Rabbiin biraa waa'ee ishee keessatti hin bu'in tolfatanii Isaa waliin gabbaraniif akka isaan isiniin loluudhaaf gadi hin dhaabbanne sodaa cimaa ni ganna. Qubannaan isaan aakhiraatti itti deebi'an ibidda. Qubannaan zaalimootaa ibidda ta'uun fokkateera.

(152) Rabbiin diina keessan irratti isin tumsuu guyyaa Uhudii waadaa isiniif seene isiniif guuteera. Sunis ogga eeyyama Rabbiitiin ajjeechaa cimaa isaan ajjeeftanudha. Ogga isin luynoomtanii waan ergamaan isin ajaje irratti gadi dhaabbachuu dadhabdanii bakka jirtan irra turramoo boojuu walitti qabannaa irratti wal dhabdan, isa ergamichi bakka keessan qabattanii turuu isin ajaje faallessitanitti isin tumseera; kun immoo erga Rabbiin tumsa isin jaalattan isin agarsiisee isin irraa argame. Isin irraa nama boojuu addunyaa fedhutu jira. Isaan warra bakka isaanii gadi dhiisaniidha. Isin irraa ammas nama aakhiraa fedhutu jira. Isaan warra ajaja ergamaa guutanii bakka sana turaniidha. Sana booda Rabbiin isaan irraa isin qabee isaan isinitti gadi dhiise. Innis isin mokkoruufi. Mu'umina balaa irratti obsu warra mucucaatee lubbuun isaa dadhabde irraa adda baasuufi. Ajaja ergamaa faallessuu isin irraa argame Rabbiin isiniif araarameera. Rabbiin ogga Mu'uminoota iimaanatti qajeelchu, badii isaanii irra taruufi rakkoo isaan mudate irratti isaan mindeessu abbaa tola guddaati.

(153) Yaa Mu'uminootaa! Guyyaa lola uhudii ogga sababa ajaja ergamaa faallessitaniin luynummaan isin qabannaan odoo tokkoon keessan gara kan biraa hin ilaalin baqattanii dachii keessa fagaattan yaadadhaa. Ergamaan immoo duuba keessanii jidduu keessaniifi mushrikootaatii 'yaa gabroota Rabbii gara kiyya! Yaa gabroota Rabbii gara kiyya!' jedhee isin waama. Rabbiin kanarratti tumsa isin dhabsiisuu, boojuu dhabuufi Nabiyyiin (saw) du'eera jechuu isin keessa babal'isuudhaan laalannaafi dhiphina guddaa isiniif kafale. Wanti inni kana isin mudachiiseef akka isin erga Nabiyyiin (saw) hin ajjeefamnee bartanii tumsaafi boojuu isin tare, akkasumas ajjeechaafi madaa isin mudate irratti hin gaddineefi. Oggas rakkoofi laalannaa hunduu isin irraa laafte. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha. Haalli qalbii keessaniifi gochi qaama keessanii homaa Isa hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafirootaan buluufi fedhii isaanii jala deemuu irraa dhorguu, booddeen isaa addunyaafi aakhiraatti hoonga'uudha.
- Sodaa qalbii diinaa keessa buusuun gosa Rabbiin ittiin Mu'umina tumsuu keessaa isa tokko.
- Lola keessatti cabuudhaaf sababni guddaan tokko qalbiin addunyaatti rarra'uufi ajaja hogganaa lolaa diduudha.
- Sadarkaa sahaabaan qaban keessaa tokko ogga dogongora isaanii dubbate, araarama boodarra dubbata.

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً
مِّنكُمْۖ وَطَآئِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ غَيْرَ
ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍۗ
قُلْ إِنَّ ٱلْأَمْرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَۖ
يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَٰهُنَاۗ قُل لَّوْ كُنتُمْ
فِى بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ ٱلَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقَتْلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمْۖ
وَلِيَبْتَلِىَ ٱللَّهُ مَا فِى صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِى قُلُوبِكُمْۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٥٤ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ مِنكُمْ
يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ إِنَّمَا ٱسْتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ بِبَعْضِ
مَا كَسَبُوا۟ۖ وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهُمْۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ١٥٥ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا
ضَرَبُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا مَا مَاتُوا۟
وَمَا قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ
وَيُمِيتُۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١٥٦ وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ
ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ١٥٧

(154) Sana booda erga laalannaafi dhiphinaatii tasgabbiifi of amanuu isiniif kennine. Garee isin irraa ta'e warra waadaa Rabbitti amanan waan qalbii isaanii keessa tasgabbiin jiruuf mugaatiin isaan haguuge. Garee biraa immoo hirribnis tasgabbiinis isaan hin qabne; isaan munaafiqoota warra mataa ofii nagaa baasuu malee yaada biraa hin qabneedha. Isaan dhiphinaafi sodaa keessa jiru. Rabbirratti yaada hamtuu kan Rabbiin ergamaa Isaafi gabroottan isaa hin tumsu jedhu yaadu. Kun yaada warra wallaalaa Rabbiin hanga kabajamuu qabu hin kabajneeti. Munaafiqoonni kun sababa wallaaluma isaanii 'lolatti bahuu keessatti nuuf gaheen wahii hin jiru; odoo gahee qabaannee silaa hin baanu' jedhu. Yaa Nabiyyichaa! Deebii isaanii keessatti 'gaheen hunduu kan Rabbiiti; Isatu waan fedhe murteessa. Isatu bahuu keessan murteesse' jedhiin. Munaafiqoonni kun shakkiifi yaada hamaa sitti hin mul'ifanne lubbuu isaanii keessa dhokfatu. 'Odoo bahuu keessatti yaanni wahii nurraa fudhatamee silaa asitti hin ajjeefamnu turre' jedhu. Yaa Nabiyyichaa! Deebii isaanii keessatti 'odoo mana keessan keessa bakka lolaa irraa fagoo jiraattaniiyyuu namni Rabbiin ajjeefamuu isatti murteesse gara bakka itti ajjeefamuutti ni baha' jedhi. Rabbiin wanti inni kana murteesseef waan qoma keessan keessa jiru niyyaafi kaayyoo keessan qormaatuuf, iimaanaafi nifaaqa ishee keessa jiru adda baasuufi. Rabbiin waan qoma gabroota Isaa keessa jiru ni beeka. Homaa Isa hin dhokatu.

(155) Yaa sahaabota Muhammad (saw) warri isin irraa guyyaa Uhudii ogga gareen Mushrikaa garee Muslimaatiin wal qunnamu baqatan sababa dilii isaan dalaganii shayxaanni mucucatti isaan kakaase. Rahmata isaa irraa kan ka'e Rabbiin irra isaaniif tareera; ittiin isaan hin qabu. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; obsaadha adabbii isaanitti hin ariifachiisu.

(156) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Akka kaafiroota munaafiqoota irraa ta'anii ogga firoottan isaanii soorata barbaachaaf imala bahan yookiin loltuu ta'anii bahanii ajjeefaman 'odoo nu wajjin jiraatanii bahuu dhiisanii hin du'anu; hin ajjeefamanus turan' jedhanii hin ta'inaa. Rabbiin amantii kana qalbii isaanii keessa godhuun akka isaan gaabbiifi gadda dabalatanuufi. Rabbiin Isa qofatu fedha Isaatiin jiraachisee ajjeesa. Taa'uun qadara isaa irraa hin dhorgu; bahuunis hin ariifachiisu. Rabbiin waan isin hojjattan argaadha.

(157) Yaa Mu'uminootaa! Yoo karaa Rabbii keessatti ajjeefamtan yookiin duutan Rabbiin araarama guddaa isiniif araarama. Rahmata isa biraa ta'e kan addunyaafi qananii namoonni addunyaa keessaa walitti qabatan hunda caaluun isin mararfata.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiifi sifaata Isaa wallaaluun amantii badaa nama dhaalchisa.
- Umuriin gabrootaa murteeffamaadha. Gootummaan ishee hin ariifachiisu; luynummaan immoo ishee hin tursiisu.
- Sunnaa Rabbii keessaa beekamaan gaarii fokkisaa irraa adda baasuuf jecha gabroottan Isaa qormaatuudha.
- Sadarkaan hundarra Rabbiin biratti kabajamaan sadarkaa wareegamtootaati.

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ١٥٨ فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ
لِنتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ
فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ فَإِذَا عَزَمْتَ
فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ١٥٩ إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ
فَلَا غَالِبَ لَكُمْ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى يَنصُرُكُم مِّنۢ
بَعْدِهِۦ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٦٠ وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن
يَغُلَّ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ
نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ١٦١ أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَ
ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ
١٦٢ هُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ١٦٣ لَقَدْ
مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ
يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ١٦٤ أَوَلَمَّآ
أَصَٰبَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا
قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٦٥



158 Haala kam irrattuu yoo duutan yookiin ajjeefamtan hundi keessanuu gara Rabbii deebifamtu. Hojii keessan irratti isin mindeessa.

159 Yaa Nabiyyichaa! Sababa rahmata Rabbii guddaa ta'eetiin haalli kee sahaabota keetii waliin laafaa (gaarii) ta'e. Odoo jechaafi gocha kee keessatti jabaa qalbii gogaa wahii taatee silaa sirraa bittinnaa'u. Haqa hanqisuu isaanii irra tariif. Araarama isaaniif barbaadi. Waan mariitti haajomu keessatti yaada isaanii gaafadhu. Yeroo yaada kee waan tokko irratti murteessite Rabbirratti hirkadhuu itti fufi. Rabbiin warra Isarratti hirkatan jaalata. Isaan jabeessa.

160 Yoo Rabbiin gargaarsa Isaatiin isin jabeesse odoma warri dachii hundi isinirratti walii galanii wanti isin injifatu hin jiru. Yeroo inni isin tumsuu dhiisee lubbuu keessanitti isin hirkise wanti tokkollee isin tumsuu hin danda'u. Tumsi harka isaa qofa jira. Mu'uminoonni Rabbiin qofarratti haa hirkatanu.

161 Nabiyyiin kamuu boojuu waan Rabbiin isaaf dhuunfise malee dhoksee fudhatee nama hin ganu. Nama isin irraa dhoksee boojuu fudhate Guyyaa Qiyaamaa ummata fuulduratti isa saaxiluudhaan salphisa. Sana booda lubbuun hunduu waan hojjatatteen mindeeffamti. Isaan yakki isaanii itti dabalamuufi toltuun isaanii hir'ifamuudhaan hin miidhamanu.

162 Rabbiin biratti namni iimaanaafi hojii gaarii jaalala Rabbii argamsiisu hordofeefi kan kafaree hojii hamaa hojjate wal hin qixxaatu. Inni kun dallansuu Rabbiitiin deebi'ee qubannaan isaa jahannam ta'a. Deebiifi qubannaa ta'uun ishee fokkiseera.

163 Isaan addunyaafi aakhiraatti sadarkaadhaan wal caalu. Rabbiin waan isaan hojjatan ni arga. Homaa isa hin dhokatu. Hundaawuu hojii isaatiin mindeessuuf jira.

164 Dhugumatti Rabbiin ogga Mu'uminoota keessatti ergamaa isaan irraa ta'e kan Qur'aana isaan irratti qara'u, shirkiifi haala badaa irraa isaan qulqulleessu, Qur'aanaafi hadiisa isaan barsiisu ergu tola isaanirratti ooleera. Ergamuu isaatiin dura qajeelfama irraa jallina fagoo irra jiru.

165 Yaa Mu'uminootaa! Ogga Uhudii keessatti baqattanii rakkoon isin mudatee isin irraa namoonni ajjeefaman, isin odoo diina keessan irraa guyyaa lola Badrii ajjeechaafi boojuudhaan dachaa kanaa fudhattanii jirtanuu 'kun odoo nuti Mu'uminoota taanee jirruu ergamaa Rabbiitii nu keessa jiruu eessaa nu mudate?' jettan. Yaa Nabiyyichaa! 'wanti kana irraa isin mudate sababuma keessaniini. Innis ogga waliin falmitan, ergamicha faallessitaniidha' jedhi. Rabbiin waan hundaawuu danda'aadha. Abbaa fedheef tumsa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Tumsi dhugaa Rabbiin biraayi. Isatu jabaa ittiin hin lolamneedha. Injifataa hin mo'atamneedha.
- Addunyaa irratti haalli nama qajeeluma Rabbii hordofeefi ittiin hojjatee nama irraa gara galee kijibsiiseetiin wal hin qixxaatu. Akkasumas sadarkaan isaanii aakhiraatti wal hin qixxaatu.
- Mokkoroofi qormaanni gabricha mudatu sababa dilii isaati. Mokkoroofi sadarkaa isaa ol kaasuudhaaf ta'uun ni mala. Rabbiin baay'ee ishee immoo ni araarama.

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
١٦٦ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ قَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ هُمۡ لِلۡكُفۡرِ يَوۡمَئِذٍ
أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ بِأَفۡوَٰهِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ
وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ١٦٧ ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ
لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن
كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٦٨ وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ يُرۡزَقُونَ ١٦٩ فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَيَسۡتَبۡشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمۡ يَلۡحَقُواْ بِهِم
مِّنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١٧٠ ۞ يَسۡتَبۡشِرُونَ الحزب ٨
بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٧١ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَصَابَهُمُ
ٱلۡقَرۡحُۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ مِنۡهُمۡ وَٱتَّقَوۡاْ أَجۡرٌ عَظِيمٌ ١٧٢
ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدۡ جَمَعُواْ لَكُمۡ فَٱخۡشَوۡهُمۡ
فَزَادَهُمۡ إِيمَٰنٗا وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ وَنِعۡمَ ٱلۡوَكِيلُ ١٧٣



(166) Ajjeechaa, madaafi cabiinsi guyyaa Uhudii ogga gareen keessaniifi Mushrikoonni wal qunnamtan isin mudate inni eeyyama Rabbiitiifi murtii Isaatiini. Kunis iccitii gahaa ta'e Mu'uminoota adda baasuudhaafi.

(167) Akkasumas munaafiqoota warra 'karaa Rabbii keessatti lolaa yookiin lakkoofsa Muslimaa baay'isuudhaan ofirraa deebisaa' jedhamnaan 'odoo lolli ni jiraa beeknee silaa isin hordofna; garuu isiniifi ummata jidduu lolli ni jiraataa hin yaanne' jedhan mullisuudhaafi. Isaan yeroo kana haala kanaan wanta iimaana isaanii mul'isu irra gara waan kufrii isaanii mul'isutti irra dhihoodha; waan qalbii isaanii keessa hin jirre arraba isaaniitiin dubbatu. Rabbiin waan isaan qoma isaanii keessa dhoksan akkaan beekaadha. Sanarratti isaan adabuuf jira.

(168) Isaan warra lola irraa oolanii firoottan isaanii warra guyyaa Uhudii ajjeefamaniin 'isaan odoo nuun bulanii lolaaf bahuu dhiisanii silaa hin ajjeefamanu' jedhaniidha. Yaa Nabiyyichaa! Deebii isaanii keessatti 'yoo waan jettan kana keessatti dhugaa jettaniif yeroo duuti isinitti dhufe mee of irraa deebisaa' jedhi.

(169) Yaa Nabiyyichaa! Warri karaa Rabbii keessatti qabsaa'aa ajjeefaman du'aadha jechuu hin yaadin. Inumaa isaan jireenya addaa Rabbii isaanii biratti bakka kabajamaa keessa jiraataaru. Gosa qananii Rabbiin qofti beekutu isaaniif kenname.

(170) Tola Rabbiin isaan irratti ooleefi obboleeyyan isaanii kan isaan addunyaatti dhiisanii deeman nutti qunnamu jechuu waan abdataniif milkuun isaan marsite; gammachuun isaan wal geesse. Isaanis yoo akka isaanii qabsoo keessatti ajjeefamaniif qananii akkuma isaanii argatu. Amrii aakhiraa irraa waan fuulduratti isaan mudatuuf hin gaddanu; qooda addunyaa irraa waan isaan tareefis hin gaddanu.

(171) Kanuma waliin mindaa guddaa Rabbiin biraa isaan eeggatuufi waan mindaan sanarratti dabalamuun gammadu; akkasumas Rabbiin mindaa Mu'uminootaa hin balleessu. Inumaa isaaniif guutee kennee isheerratti isaaniif dabala.

(172) Warra ajaja Rabbiitiifi ergamaa Isaatiif owwaatan; ogga karaa Rabbii keessatti loluufi bakka 'Hamraa'i Al-asad' ishee Uhudii booda achumaan argamtetti mushrikootaan wal qunnamuudhaaf bahaa jedhaman madaan isaanii kan guyyaa Uhudii waamicha Rabbiitiifi ergamaa Isaa owwaachuu isaan hin dhorgu. Warra hojii isaanii gaaromsanii ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaataniif Rabbiin bira mindaa guddaatu isaaniif jira; innis jannata.

(173) Warri gariin mushrikootaa 'Qurayshonni hogganaa Abuu Sufyaaniin loltoota baay'ee isiniin loluuf walitti qabaniiru; isaan sodaadhaa. Isaan qunnamuu irraa eeggadhaa' jedheen dubbiifi sodaachisni kun iimaana isaaniif daballaan isaaniin wal qunnamuuf 'Rabbiin ol ta'e nuuf gahaadha; Inni caalaa waan nuti amrii keenya itti hirkifannuuti' jedhaa bahan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sunnaa Rabbii irraa tokko gabroota isaa qormaatee mu'umina haqaafi munaafiqa adda baasuudha.
- Mindaan karaa Rabbii keessatti qabsaa'uufi wareegamuu guddaadha. Rabbiin sadarkaa ol aanaa isaan qubachiisa.
- Sadarkaan sahaabonni qaban qubannaan isaanii kan addunyaafi aakhiraas ol aanaadha. Kunis waan lubbuufi qabeenya isaanii karaa Rabbii keessatti arjoomaniifi.

فَٱنقَلَبُواْ بِنِعۡمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضۡلٖ لَّمۡ يَمۡسَسۡهُمۡ سُوٓءٞ وَٱتَّبَعُواْ
رِضۡوَٰنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضۡلٍ عَظِيمٍ ١٧٤ إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
يُخَوِّفُ أَوۡلِيَآءَهُۥ فَلَا تَخَافُوهُمۡ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٥
وَلَا يَحۡزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡكُفۡرِۚ إِنَّهُمۡ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ
شَيۡـٔٗاۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجۡعَلَ لَهُمۡ حَظّٗا فِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
عَظِيمٌ ١٧٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلۡكُفۡرَ بِٱلۡإِيمَٰنِ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ
شَيۡـٔٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٧٧ وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّمَا
نُمۡلِي لَهُمۡ خَيۡرٞ لِّأَنفُسِهِمۡۚ إِنَّمَا نُمۡلِي لَهُمۡ لِيَزۡدَادُوٓاْ إِثۡمٗاۖ وَلَهُمۡ
عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٧٨ مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَىٰ مَآ أَنتُمۡ
عَلَيۡهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلۡخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُطۡلِعَكُمۡ
عَلَى ٱلۡغَيۡبِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَجۡتَبِي مِن رُّسُلِهِۦ مَن يَشَآءُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ
وَرُسُلِهِۦۚ وَإِن تُؤۡمِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَلَكُمۡ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٧٩ وَلَا يَحۡسَبَنَّ
ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ هُوَ خَيۡرٗا لَّهُمۖ
بَلۡ هُوَ شَرّٞ لَّهُمۡۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُواْ بِهِۦ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَلِلَّهِ
مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٨٠



174 Booda gara Hamraa'i Al-asaditti bahanii mindaa guddaa, sadarkaa isaanii dabalachuufi diina irraa bilisa bahuudhaan deebi'an. Ajjeechaas ta'ee madaan isaan hin mudanne. Waan Rabbiin isaan irraa jaallatu dilii irraa of qabuufi ajaja Rabbii guutuu irratti bobba'an. Rabbiin mu'uminootaaf abbaa tola guddaati.

175 Kan isin sodaachisu shayxaana qofa. Tumsitootaafi gargaartota isaatiin isin sodaachisa. Isaaniif hin luynoominaa. Isaan tooftaas ta'ee humna hin qabanu. Yoo mu'umina dhugaa taataniif Rabbii tokkicha sodaadhaa.

176 Yaa ergamichaa! Gochi warri munaafiqaa kufrii keessatti ariifatan si hin gaddisiisin. Isaan miidhaa kamiinuu Rabbiin hin tuqanu. Lubbuu isaanii iimaanaafi hojii gaarii irraa fageessuudhaan wanti isaan miidhanu lubbuu isaaniiti. Rabbiin isaan salphisuu kanaan akka qananiin aakhiraa tokkollee isaaniif hin jiraanne fedheeti. Isaaniif achitti adabbii guddaatu ibidda keessa jira.

177 Warri iimaana kufriidhaan jijjiirratan homaa Rabbiin hin miidhanu. Kan isaan miidhan mataa isaaniiti. Isaaniif aakhiraatti adabbii laalessaatu jira.

178 Warri Rabbii isaaniitti kafaran, sharii'aa isaa didan isaan tursiisuuniifi umurii isaan dheeressuun isaaniif toltuu hin se'in. Dubbiin akka isaan yaadanii miti. Wanti nuti isaan tursiifnuuf akka isaan yakka baay'ifatanuufi. Isaaniif adabbii xiqqeessaatu jira.

179 Yaa Mu'uminootaa! Haala isin amma munaafiqaan wal makattanii odoo adda hin bahin jirtanutti isin dhiisuun kaayyoo Rabbiitii miti. Dirqamootaafi mokkoroo adda addaatiin isin adda filuuf jira. Kanaan mu'umina gaarii munaafiqa fokkattuu irraa adda baasa. Akkasumas beekumsa fagoo isin barsiifnaan munaafiqaafi mu'umina adda baafachuun keessaniis hikmaa Rabbiitii miti. Garuu Rabbiin ergamoota Isaa keessaa abbaa fedhe filata. Beekumsa fagoo garii itti mul'isa. Haala munaafiqootaa Muhammaditti (saw) agarsiiseera. Kanaafuu isin amantii keessan mirkaneeffadhaa. Yoo dhugumaan amantanii ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaattan isiniif mindaa guddaatu Rabbiin bira jira.

180 Warri tola Rabbiin isaaniif kenneen doynoomanii haqa Rabbii isa keessa jiru dhorgatan sun isaaniif toltuu isaanitti hin fakkaatin. Inumaa sun isaaniif hamtuudha. Wanti isaan ittiin doynooman morma isaaniitti Guyyaa Qiyaamaa fannifamee ittiin adabamuuf jiru. Wantoonni samiifi dachii keessaa hunduu gara Rabbii deebiti. Inni booda uumamni isaa dhumee jiraataadha. Rabbiin waan xixiqqoo isin hojjattan beekaadha. Isarratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waan shayxaanni ittiin nama sodaachisu mil'achuun hin barbaachisu; amriin hunduu kan Rabbiiti.
- Gabrichi tokko Rabbiin beellama isaaf qabuudhaan gowwoomuun isarra hin jiru. Tawbaadhaaf ariifachuutu isarra jira.
- Doyni inni tola Rabbiin isarratti oole dhorkatu lubbuudhuma ofii miidha. Innis Rabbii waliin daldaluu ishee dhorkuudhaani.

لَقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ
سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ
ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ١٨١ ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ
وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ١٨٢ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ
عَهِدَ إِلَيْنَآ أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ
تَأْكُلُهُ ٱلنَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِى بِٱلْبَيِّنَٰتِ
وَبِٱلَّذِى قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ
١٨٣ فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو
بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ١٨٤ كُلُّ نَفْسٍ
ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ
فَمَن زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا
ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ١٨٥ ۞ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ
أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا ۚ
وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ١٨٦

الحزب ٨



181 Dhugumatti Rabbiin jecha Yahuudaa ogga isaan 'Rabbiin ogga nurraa liqii gaafatu hiyyeessa; nuti immoo waan nu bira jiruun dureessa' jedhan dhaga'eera. Kijiba isaan Rabbirratti kijibaniifi haqaan maleetti nabiyyoota ajjeesan ni barreessina; isaaniin ni jenna: 'adabbii ibidda gubduu dhandhamaa. '

182 Yaa yahuudotaa! Adabbiin kun sababa yakka harki keessan hojjateeti. Akkasumas Rabbiin nama tokkollee hin miidhu.

183 Isaan warra kijibaan 'Rabbiin ergamaa kamittuu hanga inni waan jecha isaa mirkaneessuun nutti dhufutti itti amanuu dhiisuu kitaaba isaatiifi arraba ergamoota isaatiin nutti himeera; sunis sadaqaa ibiddi samiidhaa buutee nyaattuun gara Rabbitti dhihaachuu isaati' jedhaniidha. Dhaamsa Rabbitti hirkisuufi ragaa dhugaa nabiyyummaa kana keessatti qofa daangessuudhaan kijiba Rabbirratti uuman. Kanaafuu Rabbiin nabi Muhammadiin (saw) 'ergamoonni ana duraa ragaa ifaa dhugaa ta'uu isaanii akeekuufi sadaqaa samii bu'ee ibiddi nyaatu isin dubbattaniinis isinitti dhufaniiru; yoo waan jettan keessatti nama dhugaa taataniif maaliif isaan kijibsiiftanii ajjeeftan?' isaaniin jechuu ajaje.

184 Yaa Nabiyyichaa! Yoo isaan si kijibsiisan hin gaddin. Isheen aadaa kaafirootaati. Ergamoonni baay'een kijibsiifamaniiru. Ragoolee ifoo, kitaabota gorsa of keessaa qabaniifi kitaabota qajeelfama ahkaamaafi sharii'aa qabuun dhufanii turan.

185 Lubbuun kamuu waan fedhe haa ta'uu du'a dhandhamuu hin hafu. Ummanni kamuu addunyaa kanaan hin gowwoomin. Guyyaa Qiyaamaa hojii keessan guutuu mindeeffamtu. Namni Rabbiin ibidda irraa isa fageessee jannata isa galche toltuu yaadu hundaa argateera. Jiruun addunyaa immoo meeshaa dhabamtuudha. Nama gowwaa malee kan biroo isheetti hin rarra'u.

186 Yaa Mu'uminootaa! Qabeenya keessan keessatti haqa ishee guutuufi rakkoo ishee mudatuun ni qormaatamutu. Matuma keessan keessattis dirqama sharii'aatiin dhaabachuufi mokkoroon isin mudachuudhaan ni mokkoramtu. Warra isin dura kitaaba fudhataniifi mushrikoota irraa isiniifi amantii keessan arrabsuudhaan waan isin rakkisu baay'ee dhageessu. Yoo gosoota mokkoroofi rakkoo isin mudatu irratti obsitanii ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaattan sun wantoota murtii cimaatti haajomuudha; ishee keessatti warri wal dursan wal dursu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Gochoota yahuudaa fokkisaafi haala isaanii badaa irraa tokko nabiyyoota Rabbii ajjeechaafi kijibsiisuudhaan daangaa itti dabruudha.
- Milkuun addunyaa hunduu hir'uudha. Milkuun guutuun aakhiraatti. Innis jannata seenuufi ibidda irraa bilisa ta'uudha.
- Gosoota mokkoroo keessaa tokko rakkoo abbootii kitaabaafi mushrikoota irraa amantiifi mataa isaanii keessatti mu'uminoota mudatuudha. Ogga kana wanti dirqama ta'u obsuufi Rabbiin sodaachuudha.

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ
وَلَا تَكْتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ وَٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦ ثَمَنًا
قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ١٨٧ لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَآ
أَتَوا۟ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا۟ بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا۟ فَلَا تَحْسَبَنَّهُم
بِمَفَازَةٍ مِّنَ ٱلْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٨٨ وَلِلَّهِ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٨٩ إِنَّ فِى
خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ لَءَايَٰتٍ
لِّأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ١٩٠ ٱلَّذِينَ يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا
وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِى خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَٰذَا بَٰطِلًا سُبْحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٩١
رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدْخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُۥ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ
أَنصَارٍ ١٩٢ رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِى لِلْإِيمَٰنِ أَنْ
ءَامِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ فَـَٔامَنَّا ۚ رَبَّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا
سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلْأَبْرَارِ ١٩٣ رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ
رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ١٩٤



(187) Yaa Nabiyyichaa! Ogga Rabbiin waadaa jabaa beektolee abbootii kitaabaa yahuudaafi nasaaraa seensisee ‘kitaaba Rabbii namootaaf ni ibsitu, qajeelfama isa keessa jiruufi waan nabiyyummaa Muhammad (saw) akeeku hin dhoksitanu’ jedhuun dubbadhu. Isaan waadacha gatanii gara isaa hin mil’anne. Haqa dhoksanii dhara mul’isan. Waadaa Rabbiitiin maallaqa xiqqoo jijjiirratan. Mallaqni isaan waadaa Rabbiitiin jijjiirratan fokkiseera.

(188) Yaa Nabiyyichaa! Warra hojii fokkisaa hojjatanii hojii gaarii hin hojjatiniin namni isaan faarsuu jaalatan ibidda irraa bilisa bahuu isaanii hin yaadin. Qubannaan isaanii jahannama. Isaaniif isa keessa adabbii laalessaatu jira.

(189) Mootummaan samiifi dachii akkasumas wanti jidduu isaan lamaanii kan Rabbiiti. Rabbiin waan hunda irratti danda’aadha.

(190) Samiifi dachii dhabama irraa argamsiisuu, halkaniifi guyyaa wal jijijjiiruu, dheerinaafi gabaabina keessatti wal dhabuu isaanii keessa warra qalbii nagaatiif ragaa ifaatu jira. Uumaan addunyaa hundaa kan ibaadaa haqa godhatu akka jiru akeeku.

(191) Isaan warra haala hunda, dhaabbii, taa’ichaafi ciisa isaanii keessatti Rabbiin yaadataniidha. Uumama samiifi dachii keessatti ‘uumama guddaa kana taphaaf hin uumne; ati tapha irraa qulqulloofte; adabbii ibiddaa irraa nu fageessi’ jedhaa xinxallaa isaanii hojjachiisu.

(192) Yaa Rabbii keenya ati uumama keerraa nama ibidda seensifte dhugumatti xiqqeessiteetta. Zaalimootaaf Guyyaa Qiyaamaa gargaartonni adabbii isaan irraa dhorgan hin jiranu.

(193) Yaa Rabbii keenyaa waamaa gara iimaanaatti waamu dhageenye. Innis Muhammad (saw). ‘Rabbii keessanitti gabbaramaa ta’uu Isaa amanaa’ jedhee waama. Waan inni itti waamutti amanne. Sharii’aa isaa hordofne. Dilii keenya nuuf dhoksi nu hinsaaxilin. Yakka keenyas irra nuuf tari isaan nu hin qabin. Warra gaggaarii waliin nu ajjeesi.

(194) Yaa Rabbii keenya qajeelumaafi tumsa addunyaa waan arraba nabiyyii keetii irratti waadaa nuuf seente nuuf kenni. Guyyaa Qiyaamaa ibidda seenuudhaan nu hin xiqqeessin. Ati arjaa waadaa isaa hin diigneedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Amalli beektota hamtuu abbootii kitaabaa irraa ta’anii beekumsa dhoksuu, fedhii hordofuu, iccitiifi hojiin isaanii fokkachuu waliin namni isaan faarsuu jaalachuudha.
- Uumama Rabbii samiifi dachii keessa, wal jijijjiiruu halkaniifi guyyaa keessa xinxaluun, guddina Rabbiitiifi isaaf of gadi qabuu keessatti yaqiina namaaf kenna.
- Rabbiin kadhachuufi isaaf of gadi qabuun mallattoo Rabbiif gabroomuu isa guddaadha.

فَٱسۡتَجَابَ لَهُمۡ رَبُّهُمۡ أَنِّي لَآ أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٖ مِّنكُم مِّن
ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰۖ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخۡرِجُواْ
مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَٰتَلُواْ وَقُتِلُواْ لَأُكَفِّرَنَّ
عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ ثَوَابٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلثَّوَابِ ١٩٥
لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١٩٦ مَتَٰعٞ قَلِيلٞ
ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧ لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ
رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
نُزُلٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨ وَإِنَّ مِنۡ
أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ
وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِمۡ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ
سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصۡبِرُواْ
وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٢٠٠

ترتيبها ٤ — سُورَةُ النِّسَاءِ — آياتها ١٧٦



195 Rabbiin du’aa’ii isaanii qeebalee ‘ani mindaa keessan xiqqaafi baay’ee kan hojjate dhiira yookiin dubartii ta’us hin balleessu. Murtiin garii keessanii amantii keessatti kan gariitiin wal qixa. Dhiira ta’eef isaaf hin dabalamu dubartii irraa hin hir’ifamu. Warri karaa Rabbii keessatti godaanan, kaafiroonni mana isaanii irraa isaan baasan, sababa isaan Rabbiif ajajamanii rakkoon isaan mudate, karaa Rabbii keessatti lolanii amantii isaa ol taasisuuf ajjeefaman yakka isaanii Guyyaa Qiyaamaa isaaniifin araarama. Irran isaaniif tara. Jannata jalee gamoo ishee laggeen yaatun isaan seensisa. Mindaa Rabbii isaanii biraa ta’e mindeeffaman. Rabbiin isa bira mindaa gaarii fakkii hin qabnetu jira.

196 Yaa Nabiyyichaa! Kaafiroonni biyya keessa sosocho’uun, ishee mijeeffachuun, daldalliifi sooranni isaanii babal’achuun si hin gowwoomsee haala isaanii irraa gaddi sitti hin dhagahamin.

197 Addunyattiin kun meeshaa xiqqoodha. Turiinsa hin qabdu. Sana booda Guyyaa Qiyaamaa bakki deebii isaanii jahannam ta’a. Inni isaaniif firaasha ta’uun fokkateera.

198 Garuu warri ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaatan isaaniif jannata jala gamoo ishee laggeen yaatutu jira. Yeroo hundaa ishee keessatti hafu. Mindaa Rabbii isaanii biraa isaaniif qopheeffame mindeeffaman. Wanti Rabbiin gabroottan isaa gaggaariidhaaf qopheesse qananii addunyaa kaafirri ittiin fayyadamu irra caalaadha.

199 Abbootiin kitaabaa wal qixaa miti. Isaan irraa garee Rabbitti, haqaafi qajeelfama irraa waan isin irratti buufametti amanantu jiru; waan kitaaba isaanii keessatti gara isaaniitti buufamettis ni amanu. Ergamoota Rabbiis adda hin foo’anu. Waan Rabbiin biraa kajeellaaf jecha Isaaf of gadi qabu. Keeyyattoota Rabbii mallaqa xiqqoo meeshaa addunyaa irraa ta’etti hin jijjiirratanu. Warri amala kanaan ibsaman isaaniif mindaa guddaatu Rabbiin bira jira. Rabbiin hojii irratti abbaa mindaa ariifataati.

200 Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Dirqama sharii’aafi rakkoo irraa waan isin mudatu irratti obsaa; obsaan kaafiroota mo’adhaa isin irra obsaan caaluu hin qaban. Karaa Rabbii keessatti qabsaa’uu irratti gadi dhaabadhaa. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Kanaan milkaa’uun keessan ni kajeelama.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rakkoon mu’umina mudatee godaansa, biyyaa bahuufi qabsootti isaan dirqu waan yakka namaa harcaasu keessaa isa guddaadha.
- Kan ilaalamu qabeenyaafi meeshaa kaafirri addunyaatti ittiin qanani’uu miti; sababni isaas addunyaan dhabamtuudha.
- Kan ilaalamu boonni isaa eessatti adeema kan jedhuudha.
- Abbootii kitaabaa irraa kan dhugaa kitaaba keessan keessa jiru ragaa bahantu jiru. Waan isaan irratti buufameefi isin irratti buufametti amanu. Warra kana isaaniif mindaan ogga lama jira.
- Haqa irratti obsuun, kijibsiiftota isaa mo’achuufi karaa isaa keessatti qabsaa’uun sababa aakhiraatti nama milkeessuudha.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نصف الحزب ٨
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَخَلَقَ مِنۡهَا
زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا كَثِيرٗا وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ
بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيۡكُمۡ رَقِيبٗا ١ وَءَاتُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰٓ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ
وَلَا تَتَبَدَّلُواْ ٱلۡخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِۖ وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَهُمۡ إِلَىٰٓ أَمۡوَٰلِكُمۡۚ إِنَّهُۥ
كَانَ حُوبٗا كَبِيرٗا ٢ وَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تُقۡسِطُواْ فِي ٱلۡيَتَٰمَىٰ فَٱنكِحُواْ
مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ مَثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تَعۡدِلُواْ
فَوَٰحِدَةً أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُواْ ٣ وَءَاتُواْ
ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحۡلَةٗۚ فَإِن طِبۡنَ لَكُمۡ عَن شَيۡءٖ مِّنۡهُ نَفۡسٗا فَكُلُوهُ
هَنِيٓـٔٗا مَّرِيٓـٔٗا ٤ وَلَا تُؤۡتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمۡوَٰلَكُمُ ٱلَّتِي جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ
قِيَٰمٗا وَٱرۡزُقُوهُمۡ فِيهَا وَٱكۡسُوهُمۡ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٥ وَٱبۡتَلُواْ
ٱلۡيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُواْ ٱلنِّكَاحَ فَإِنۡ ءَانَسۡتُم مِّنۡهُمۡ رُشۡدٗا فَٱدۡفَعُوٓاْ
إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَأۡكُلُوهَآ إِسۡرَافٗا وَبِدَارًا أَن يَكۡبَرُواْۚ وَمَن كَانَ
غَنِيّٗا فَلۡيَسۡتَعۡفِفۡۖ وَمَن كَانَ فَقِيرٗا فَلۡيَأۡكُلۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِذَا
دَفَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡ فَأَشۡهِدُواْ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٦



# BOQONNAA ANNISAA'II

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

Haqa hawaasaafi qabeenyaa guutuu, hambaa warra wallaalaa dhabamsiisuu, haqa dubartootaafi dadhabdootaa irratti xiyyeeffachuudhaan hawaasa Muslimaa keessa isaatiin sirna qabsiisuudha.

**Ibsa suurattii:**

Sababni isheen suuraa 'Annisaa'ii' (dubartootaa) jedhamteef waan ahkaamni dubartootaa bal'inaan ishee keessatti dubbatameefi.

(1) Yaa namootaa! Rabbii keessan isa lubbuu tokkittii abbaa keessan Aadam irraa isin uumee Aadam irraa haadha keessan Hawwaa uume, isaan lamaan irraa moggaa dachii hunda irratti dhiirotaafi dubartii baay'ee babal'ise sodaadhaa. Rabbii Isa gariin keessan maqaa Isaatiin garii kadhatu sodaadhaa. Firooma ishee walitti isin fuftu kutuu irraas eeggadhaa. Rabbiin isin to'ataadha. Hojii keessan irraa homaa isa jalaa hin miliqu. Ishee barreessee irratti isin mindeessa.

(2) Yaa warri itti dhaamame! Yatiimota daa'imummaadhaan abbaa isaanii dhabaniif yeroo isaan ga'eessomanii of baran qabeenya isaanii guutuu godhaatii kennaa. Qabeenya yatiimaa ishee gaarii fuhachuudhaan keessan fokkataa isaaniif kennuudhaan halaala haraamaan hin jijjiirratinaa. Qabeenya yatiimaas gara qabeenya keessaniitti maxxansitanii hin fudhatinaa. Kun Rabbii keessan biratti dilii guddaadha.

(3) Yoo yatiima isin bira jirtu fuutanii haqa ishee guutuu sodaattan, fakkeenyaaf mahrii isaanii guutanii kennuu dhabuu yookiin ishee waliin jireenya balleessuu sodaattan ishee fuuchuu dhiisaa. Dubartii gaarii isaaniin ala jiran fuudhaa. Yoo feetan lama, sadii yookiin afur fuudhaa. Yoo isaan jidduutti wal qixxeessuu sodaattan tokko irratti gabaabbadhaa. Yookiin gabrittii isin jala jirtuun fayyadamaa. Ahkaamni waa'ee yatiimaafi niitii tokko qofa irratti gabaabbachuu yookiin gabrittiitti fayyadamuu isin jallachuu dhiisuudhaaf irra dhihoodha.

(4) Dubartiidhaaf mahrii isaanii kenna dirqama ta'e kennaa. Yoo isheen mahrii irraa waan ta'e wahii dirqisiisuudhaan maleetti isiniif arjoomte haala eeyyamamaa ta'een isa nyaadhaa.

(5) Yaa waliyyootaa! Gowwoota warra qabeenya sirriitti qabachuu hin dandeenyetti hin kenninaa. Rabbiin qabeenya kana sababa bu'aafi dhimmi jireenya gabrichaa irratti ijaaramu taasise. Warri kun qabeenya irratti moo'uuf hin malanu. Isaaniif arjoomaa isaan nyaachisaa. Dubbii gaarii isaanitti dubbadhaa. Ogga isaan ga'eessoman akka qabeenya isaani itti kennitan waadaa gaarii isaaniif seenaa.

(6) Yaa firoottanii! Yeroo yatiimonni ga'eessoman qabeenya isaanii irraa hanga ta'e itti kennuudhaan isaan qormaataa ilaalaa. Yoo isaan qabaa tolfatanii sirraa'uu isaanii sinii gale qabeenya isaanii hundaa itti kennaa. Qabeenya isaanii irraa daanga tartanii hin nyaatinaa. Yeroo ga'eessoman ni fudhatuudhaafis hin nyaatinaa. Namni qabeenya mataa isaa kan isa duroomsu qabaate qabeenya yatiimaa fudhachuu irraa of haa dhorgu. Namni isin irraa hiyyeessa ta'e hanga dhimma isaatiin haa nyaatu. Erga ga'eessummaatii ogga qabeenya isaanii itti deebiftan haqa tiksuufi wal dhabbii balleessuf jecha ragaa itti baasaa. Rabbiin kanarratti ragaa ta'uufi gabroottan qormaatuuf gahaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hundeen namoonni itti deebi'an tokkicha. Kanaafuu kan isaan irratti dirqama ta'u Rabbii isaan uume sodaachuufi gariin isaanii garii mararfachuudha.
- Rabbiin dadhabdoota dubartiifi yatiimaatti tola ooluu dhaame. Isaanii waliin jireenyi haqaafi tola ooluu irratti hundaa'uu qaba.
- Dubartii hanga afuriitti fuuchuun ni eeyyamama. Ulaagaan isaa immoo haqa hojjachuufi dirqama isaaniitiin dhaabbachuu danda'uudha.
- Gowwaa isa horii qabatuu hin beekne bu'aadhuma isaatiif jecha itti dhiphisuun ni ta'a.

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ
مِّمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنۡهُ أَوۡ كَثُرَۚ نَصِيبًا
مَّفۡرُوضًا ٧ وَإِذَا حَضَرَ ٱلۡقِسۡمَةَ أُوْلُواْ ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ
وَٱلۡمَسَٰكِينُ فَٱرۡزُقُوهُم مِّنۡهُ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا
٨ وَلۡيَخۡشَ ٱلَّذِينَ لَوۡ تَرَكُواْ مِنۡ خَلۡفِهِمۡ ذُرِّيَّةٗ ضِعَٰفًا
خَافُواْ عَلَيۡهِمۡ فَلۡيَتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡيَقُولُواْ قَوۡلٗا سَدِيدًا ٩ إِنَّ
ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ ٱلۡيَتَٰمَىٰ ظُلۡمًا إِنَّمَا يَأۡكُلُونَ فِي
بُطُونِهِمۡ نَارٗاۖ وَسَيَصۡلَوۡنَ سَعِيرٗا ١٠ يُوصِيكُمُ ٱللَّهُ فِيٓ
أَوۡلَٰدِكُمۡۖ لِلذَّكَرِ مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۚ فَإِن كُنَّ نِسَآءٗ
فَوۡقَ ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَۖ وَإِن كَانَتۡ وَٰحِدَةٗ فَلَهَا
ٱلنِّصۡفُۚ وَلِأَبَوَيۡهِ لِكُلِّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن
كَانَ لَهُۥ وَلَدٞۚ فَإِن لَّمۡ يَكُن لَّهُۥ وَلَدٞ وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُۚ فَإِن
كَانَ لَهُۥٓ إِخۡوَةٞ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُۚ مِنۢ بَعۡدِ وَصِيَّةٖ يُوصِي بِهَآ
أَوۡ دَيۡنٍۗ ءَابَآؤُكُمۡ وَأَبۡنَآؤُكُمۡ لَا تَدۡرُونَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ لَكُمۡ
نَفۡعٗاۚ فَرِيضَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١١



(7) Dhiiroleedhaaf waan haadhaa abbaan, firoottan kan akka obbolaafi wasiillan dhiisanii du'anii irraa qoodatu jira; akkasumas dubartiidhaafis waan warreen kun dhiisanii du'an irraa xiqqaatee baay'atee qoodatu jira. Kun faallaa waan warri wallaalaa irra turan kan dubartiifi daa'imman dhaalchisuu dhorganuuti. Qoonni kun haqa hangi isaa Rabbiin biraa murteeffamee ibsameedha.

(8) Ogga warri hin dhaalle firoottan, yatiimotaafi hiyyeeyyii irraa qoodaatti hirmaatan qabeenya kana irraa odoo hin qoodamin hanga ta'e kan lubbuun isaanii ittiin gammadu kennaa. Kun immoo dirqamaa miti; jaalatamaadha. Dubbiis waan gaarii isaaniin dubbadhaa.

(9) Warri odoo ilmaan xixiqqoo dadhaboo dhiisanii du'anii rakkachuu isaanii sodaatan haa sodaatanu. Yatiimota warra bulchiinsa keessan jala jiran akka ogga isin duutan Rabbiin nama ilmaan keessaniif tola oolu fidu isaan miidhuu dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Akkasumas ogga haqa dhaamsaatti hirmaatan akka inni dhaamsa keessatti hin miine gochuudhaan haqa haa dubbatan.

(10) Warri qabeenya yatiimaa fudhatanii miidhaafi diinummaadhaan itti fayyadaman wanti isaan garaa isaanii keessatti nyaataaranu ibidda balalu kan Guyyaa Qiyaamaa isaan gubuudha.

(11) Rabbiin waa'ee dhaala ilmaan keessanii keessatti isinitti dhaama. Dhaalli jidduu isaanii ilma dhiiraatiif fakkii qooda intala lamaatiin qoodama. Yoo inni du'e ilmaan durbaa qofa dhiisee du'eef, durba lamaafi sanaa oliif lama sadaffaa waan inni dhiisee du'eetu kennama. Yoo intala tokko taateef tokko lammaffaa waan inni dhiisee du'eetu isheef kennama. Haadhaafi abbaa isa du'eetiif mata mataa isaaniitiif tokko jahaffaatu kennama. Kun yoo ilmoon dhiiraa yookiin durbaa isaaf jiraataniidha. Yoo inni ilma dhabee kan isa dhaalu haadhaafi abbaa isaa qofa ta'e haadhaaf tokko sadaffaa qabeenya isaatu jira. Dhaalli hafe kan abbaa ta'a. Yoo isa du'eef obbolaan lamaafi lamaa ol jiraatan haadha isaatiif tokko jahaffaatu jira. Kan hafe immoo abbaadhaaf ta'a. Obbolaadhaaf homaa hin kennamu. Qoonni dhaala kanaa booda dhaamsi namicha du'ee guutamee ka'eeti. Garuu dhaamsichi tokko sadaffaa qabeenya isaa caaluu hin qabu. Innis booda hidaa isaa kafalee ka'eeti. Rabbiin qooda dhaalaa akka kanatti taasiseera. Isin abbootiifi ilmaan keessan keessaa nama addunyaafi aakhiraatti irra isin fayyadu hin beektanu. Namni du'u isa dhaalu tokkotti yaada tolee qabeenya hundaa isaaf kennuun yookiin jibbee tasuma dhorgachuun ni mala. Haalli jiru immoo faallaa sanaa ta'uutu mala. Kan kana hundaawuu beeku Rabbii isa homaa isa hin dhokanne. Kanaafuu dhaala akka ibse kanatti qoodee dirqama isa biraa ta'e taasise. Rabbiin beekaadha; bu'aan gabroottan isaa homaa Isa hin dhokatu. Akkasumas sharii'aafi uumaa isaa keessatti ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Aayanni dhaalaa kun sharii'aan Islaamaa dhiiraafi dubartiidhaaf haqaafi bu'aa isaanii ilaaltee haqa isaanii guutteettii akeekti.
- Qabeenyi yatiimaa haraama ta'uu keessatti jabeessuu, isheerratti daangaa taruu irraa dhorguufi haala fedheen isa balleessuu irraa dhorguutu jira.
- Waan qabeenyi yeroo baay'ee sababa wal dhabbii namaa ta'uuf Rabbiin matuma Isaatiif qooda dhaalaa fudhate.

ثلاثة أرباع الحزب ٨

۞ وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَٰجُكُمْ إِن لَّمْ يَكُن
لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا
تَرَكْنَ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۚ
وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ وَلَدٌ ۚ
فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُم ۚ
مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ وَإِن كَانَ
رَجُلٌ يُورَثُ كَلَٰلَةً أَوِ ٱمْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ
وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ ۚ فَإِن كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ
فَهُمْ شُرَكَآءُ فِى ٱلثُّلُثِ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ
بِهَآ أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَآرٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٢﴾ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ
﴿١٣﴾ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ حُدُودَهُۥ
يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٤﴾



(12) Yaa dhirsootaa! Isiniif waan niitoliin keessan hambisanii du'an irraa yoo ilmaan isaaniif isin irraa ykn dhirsa biraa irraa hin jiraanne walakkaatu jira; yoo ilmaan qabaataniif immoo tokko afraffaa waan isaan dhiisaniitu isiniif jira. Kan inni isiniif qoodamu booda dhaamsaafi hidaan isaan irra jiru xumurameeti. Niitoliidhaaf waan isin dhirsoonni dhiiftanii duutan irraa yoo isin ilmaan isaan irraa yookiin kan biraa irraa hin qabaanne tokko afraffaatu jiru. Yoo isin ilmaan qabaattaniif waan isin dhiiftan irraa isaaniif tokko saddeettaffaatu jira. Kan isaaniif qoodamu booda dhaamsaafi hidaan raawwatameeyyi. Yoo namni ilma, abbaafi haadha hin qabne du'e yookiin dubartiin akkuma kana hin qabne duute isaan lamaanuu obboleessi ykn obboleettiin gara haadhaa isaaniif jiraate isaan hundaafuu mata mataatti tokko jahaffaatu jira. Yoo obbolaan gara haadhaa kun lamaa ol ta'an isaan hunduu tokko sadaffaa qooddatu. Kana keessatti dhiiraafi dubartiin wal qixa. Kan isaaniif qoodamu kun erga dhaamsaafi hidaan kennamee xumurameeti. Garuu dhaamsi isaa warra dhaalu irratti tokko sadaffaa ol ta'ee miidhaa fiduu hin qabu. Murtiin aayatattiin kun isiniif ibsite dhaamsa Rabbiin isiniif dhaamee dirqama isin irratti godheedha. Rabbiin waan addunyaafi aakhiraatti gabroota Isaa tolchu ni beeka. Obsaadha; yakkamtoota adabuuf hin ariifatu.

(13) Ahkaamonni waa'ee yatiimaafi kan biroo keessatti dubbatame kun sharii'aa Rabbii kan inni itti haa hojjatanuuf gabroottan isaatiif karaa godheedha. Namni ajaja Isaanii guutuufi dhorgaa Isaanii dhiisuudhaan Rabbiifi ergamaa Isaatiin bule Rabbiin jannata jalee gamoo ishee laggeen yaatu isa seensisa. Ishee keessatti hafu; dhumiinsi isaan hin mudatu. Mindaan Rabbii kun milkii guddaa milkiin kamuu isa hin fakkaanneedha.

(14) Nama ahkaama Rabbii onsee itti hojjachuu dhiise ykn shakkee daangaa waan Rabbiin kaa'ee taree Rabbiifi ergamaa Isaa yakke ibidda isa seensisa. Achi keessatti hafa. Isaaf ishee keessa adabbii xiqqeessaatu jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qabeenyi nama du'ee hanga hidaan isaa kafalamee dhaamsi isaa kan tokko sadaffaa gadii baafamutti hin qoodamu.
- Dhaala qooduun dhaamsa Rabbii waan ta'eef ishee dhiisuufi laaffisuu irraa dinniinuutu keessa jira.
- Ajaja Rabbii guutuun, waan inni dhorge guddisuufi daangaa isaa bira dhaabachuun mallattoo iimaanaa irraayi.
- Rabbiin tola Isaa irraa kan ka'e nama isaaf ajajameef jannata waadaa seene. Nama isa yakkee daangaa Isaa tare immoo adabbii guddaadhaan dinniine.

وَٱلَّٰتِي يَأۡتِينَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمۡ فَٱسۡتَشۡهِدُواْ عَلَيۡهِنَّ
أَرۡبَعَةٗ مِّنكُمۡۖ فَإِن شَهِدُواْ فَأَمۡسِكُوهُنَّ فِي ٱلۡبُيُوتِ
حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلۡمَوۡتُ أَوۡ يَجۡعَلَ ٱللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلٗا ١٥
وَٱلَّذَانِ يَأۡتِيَٰنِهَا مِنكُمۡ فَـَٔاذُوهُمَاۖ فَإِن تَابَا وَأَصۡلَحَا
فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابٗا رَّحِيمًا ١٦
إِنَّمَا ٱلتَّوۡبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ
ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٖ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١٧ وَلَيۡسَتِ ٱلتَّوۡبَةُ لِلَّذِينَ
يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ
قَالَ إِنِّي تُبۡتُ ٱلۡـَٰٔنَ وَلَا ٱلَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمۡ كُفَّارٌۚ
أُوْلَٰٓئِكَ أَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ
لِتَذۡهَبُواْ بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ
مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ
أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ خَيۡرٗا كَثِيرٗا ١٩



(15) Dubartoota keessan irraa warra zinaa hojjatan irratti dhiirolee afur amanamoo ta'an ragaa baasaa. Yoo hojjachuu ishee irratti ragaa bahaniif adabbii isheetiif jecha hanga duuti isheetti dhufutti yookiin Rabbiin kallattii biraa kan hidhaadhaan ala jiru mijeessuufitti mana keessatti hidhaa. Sana booda Rabbiin karaa sana ibse. Dubara hin heeruminiif dhibba tokko rukutanii waggaa tokko fageessuu, ishee heerumte immoo dhagaan rajjamuu ajaje.

(16) Dhiirota zinaa hojjatan lamaan kan fuudhaniifi hin fuudhin arrabaafi harkaan waan isaan xiqqeessuun adabaa; yoo waan irra jiran irraa deebi'anii hojiin isaanii toleef isaan rakkisuu dhiisaa. Sababni isaas namni badii irraa tawbate akka nama dilii hin qabneeti. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

Adaba gosa kana qofaan of gahuun jalqaba amrii ture. Sana booda kan fuudhe rajjamuufi kan hin fuudhin immoo dhibba tokko reebanii waggaa fageessuu ta'e.

(17) Rabbiin kan inni qeebalu tawbaa warra wallaalumaan yakka hojjataniiti. Kun immoo nama akka tasaa hojjateefi yaadee hojjate hundaa of keessatti qabata. Sana booda odoo duuti isaanitti hin dhufin gara Rabbii deebi'u. Warra kana Rabbiin tawbaa isaanii ni qeebala. Yakka isaanii ni araarama. Rabbiin haala gabroottan isaa beekaadha. Uumamaafi sharii'aa isaa keessatti ogeessa.

(18) Rabbiin tawbaa warra hanga machiin du'aa isaan qabattutti dilii irra turanii irraa hin tawbatin kan ogga machiin du'aa isaanitti dhufe amma yakka kiyya irraa tawbadhe jedhuu hin qeebalu. Akkasumas tawbaa warra kufrii irratti du'anuu hin qeebalu. Warra yakkaafi kufrii irra turanii du'aniif adabbii laalessaa qopheessine.

(19) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Akka qabeenyi dhaalamu dubartii dhaaltanii abbaa feetanitti ishee heerumsiisuu, yoo feetan ofii fuuchuu ykn heeruma ishee dhorguun isiniif hin eeyyamamu. Dubartii jibbitan tokko ishee miidhuufi akka isheen mahrii dhiiftee isiniif kennituuf qabattanii turuun hin eeyyamamu. Garuu ogga isheen ifaan ifatti zinaa goote qabdanii tursiiftanii akka isheen of baaftu gochuun ni eeyyamama. Dubartoota keessan rakkoo keessan irraa tiksuufi tola itti ooluudhaan hiriyummaa gaarii hiriyoomaa. Yoo dhimma addunyaatiif ishee jibbitan obsaa. Rabbiin waan isin jibbaartan keessa khayrii addunyaafi aakhiraa godhuutu mala.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yakka zinaa raawwachuun rakkoo guddaa dhuunfaafi hawaasa jeequudha. Kanaafuu adabbiin isaa jabeeffamee dhufe.
- Rabbiin rahmataafi marartee isaatiin gabroottan hundaaf hulaa tawbaa bane. Sababoota ishee laaffisee karaa ishee seenuu laaffise.
- Namni yaadees ta'ee odoo hin yaadin badii hojjate wallaalaadhuma. Qadrii Rabbii wallaaleera. Rakkoo yakkaas wallaaleera.
- Sababni waliin jireenya dhirsaafi niitii gaarii godhu abbaan manaa nama dubbiin waliin madaalu ta'ee kallattii jibbu qofa ilaaluu dhiisuudha.

وَإِنۡ أَرَدتُّمُ ٱسۡتِبۡدَالَ زَوۡجٖ مَّكَانَ زَوۡجٖ وَءَاتَيۡتُمۡ
إِحۡدَىٰهُنَّ قِنطَارٗا فَلَا تَأۡخُذُواْ مِنۡهُ شَيۡـًٔاۚ أَتَأۡخُذُونَهُۥ
بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٢٠ وَكَيۡفَ تَأۡخُذُونَهُۥ وَقَدۡ أَفۡضَىٰ
بَعۡضُكُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٖ وَأَخَذۡنَ مِنكُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا
٢١ وَلَا تَنكِحُواْ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ
إِلَّا مَا قَدۡ سَلَفَۚ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَمَقۡتٗا وَسَآءَ
سَبِيلًا ٢٢ حُرِّمَتۡ عَلَيۡكُمۡ أُمَّهَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُكُمۡ
وَأَخَوَٰتُكُمۡ وَعَمَّٰتُكُمۡ وَخَٰلَٰتُكُمۡ وَبَنَاتُ
ٱلۡأَخِ وَبَنَاتُ ٱلۡأُخۡتِ وَأُمَّهَٰتُكُمُ ٱلَّٰتِيٓ أَرۡضَعۡنَكُمۡ
وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَٰعَةِ وَأُمَّهَٰتُ نِسَآئِكُمۡ
وَرَبَٰٓئِبُكُمُ ٱلَّٰتِي فِي حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ
ٱلَّٰتِي دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمۡ تَكُونُواْ دَخَلۡتُم بِهِنَّ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ وَحَلَٰٓئِلُ أَبۡنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنۡ
أَصۡلَٰبِكُمۡ وَأَن تَجۡمَعُواْ بَيۡنَ ٱلۡأُخۡتَيۡنِ إِلَّا
مَا قَدۡ سَلَفَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٢٣



20 Yaa dhirsootaa! Yoo dubartii hiiktanii kan biraa jijjiirrachuu feetan, diliin isin irra hin jiru. Yoo ishee hiikuu feetaniif qabeenya baay'ee kennitaniittuuf ta'e homaa irraa hin fudhatinaa. Waan isheedhaaf kennitan fudhachuun cubbuu guddaafi yakka ifaadha.

21 Akkamumatti mahrii isheedhaaf kennitan booda hariiroon addaa, jaalala, wal qunnamtiifi iccitii walii baruun isin irraa argamee fudhattu? Kana booda qabeenya harka ishee jiru fedhuun waan fokkataadha. Waadaa jabeeffamaa isin seensifatanii turan. Innis isin aayata Rabbiitiin ishee halaala godhachuudha.

22 Dubartii irraa waan abbootiin keessan fuudhan hin fuudhinaa. Sun haraama. Waan Islaama dura tareef immoo ittiin hin qabamtanu. Innis ilmaan niitii abbaa isaanii fuuchuun fokkinni isaa guddaa ta'eedha. Sababa dallansuu Rabbii nama mudachiisuudha. Nama ishee seeneef karaa fokkataadha.

23 Rabbiin haadholee keessan yoo akkayoofi ishee ol ta'es fuuchuu isinirratti haraama godheera. Ilmaan keessanis hanga fedhan gadi fagaatanus fuuchuun dhorgaadha. Akkasumas obboleettii keessan, adaadaa keessan, aaddee (haboo) keessan, ilmaan obboleessaafi obboleettii keessanii, haadholee isin hoosisan, obboleettii keessan kan hoosisaa, haadha niitolii keessanii, ilmaan niitolii keessanii kan abbaa manaa biraa irraa argatan kan yeroo baay'ee mana keessan keessatti guddatan yookiin bakka biraattis haa guddatanuu yoo haadha isaaniitiin wal irra seentaniittu taataniif fuuchuun isiniif dhorgamaadha. Yoo haadha irra hin seenin garuu ilmaan fuuchuun keessan rakkoo hin qabu. Niitolii ilmaan keessanii kan dugda keessanii bahanii odoma isaaniin wal qunnamuu baataniiyyuu fuuchuun isiniif hin eeyyamamu. Hukmii kana keessa niitoliin ilmaan hoosisaa ni seenu. Obboleettii lama kan gosaa yookiin hoosisaa walitti fuuchuun waan duraan tare malee dhorgaadha. Kan duraanii Rabbiin isiniif dhiiseera. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas. Akkasumas hadiisa keessatti dubartii tokko adaadaa yookiin aaddee isheetiin walitti fuuchuun dhorgameera.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni tokko niitii ishee fuudhee itti seene mahrii isheedhaaf kennuun dirqama. Odoma isheen adda bahuu yaadeeyyuu sana fudhachuuf kajeeluun hin ta'u.
- Niitolii abbaa fuuchuu Rabbiin ni dhorge; sababni isaas kun nama sammuu qabu biratti akkaan fokkataadha.
- Dubartoota fuuchuun eeyyamamuufi dhorgamu Rabbiin adda baasee ibseera. Kan sababa firoomaa, hoosisaa yookiin soddummaa ibseera.